

| | | |
|---|---|---|
| | | |

Бу ишда олим “фразеологизм” атамасининг мазмунини ниҳоятда кенг тушунади, унинг таркибига мақол, матал ва идиомалар мазмунини киритади: “Фразеологизм (мақол, матал ва идиомалар)нинг маъноси контекст ичида очилади. Бинобарин, муайян иборанинг маъносини очиш учун уни контекст ичида олиб қараш лозим. Тўғри, икки ёки бир нечта тилда ҳам шаклан, ҳам мазмунан, ҳам маъновий тарафдан айнан мувофиқ келадиган мутлақ эквивалентлар ҳам топилади”[16].

Тадқиқотчи олим А.Э.Маматов қатъий қилиб айтганидек, ”фразеологияни “кенг” ва “тор” маънода тушуниш нотўғри, уни битта маънода тушуниш керак. Улар қандай тил бирликлари деб тасниф қилинишидан қатъий назар, афоризмми, мақол ёки маталми, турғун сўзлашув формулаларими, “қанотли сўзлар”ми, хуллас, агар улар фразеологизмнинг биз берган таърифига мос тушса, ундаги талабларни бажара олса, яъни тузилиши жиҳатидан сўз бирикмасига ёки гапга тенг бўлган, образли, умумлашган маъно англатадиган, лексик элементлари қисман ёки тўлиқ кўчма маънога эга бўлган, луғатларда қайд этилган ҳар қандай турғун лексик-семантик бирликлар фразеологик бирликлар доирасига киритилиши шарт”[17].

Масалан, Х.Ҳолиёров “Ҳозирги замон ўзбек тилида от сўз бирикмалари” мавзуидаги номзодлик ишида сўз бирикмаларини фраземалардан ва бошқа тил бирликларидан фарқлашга интилади. Олимнинг фикрича, “ФБ эркин сўз бирикмалари каби нутқ жараёнида ҳосил қилинмайдилар, балки тилда илгаридан мавжудлиги билан характерланади. Думини хода қилмоқ, аммамнинг бузоғи каби бирликларни сўзловчи “дум”, “хода”, “қилмоқ”, “амма”, “бузоқ” сўзларини

[16] Саломов Ғ. Таржима назарияси асослари. – Тошкент: Ўқитувчи, 1983. – Б. 118.
[17] Маматов А.Э. Ҳозирги замон ўзбек адабий тилида лексик ва фразеологик норма муаммолари. – Тошкент, 1991. – Б. 212.



бириктириш билан нутқ жараёнида ҳосил қилмасдан, балки шу бирликларнинг синонимлари бўлган қочди, анқов сўзларини қандай қўлласа, шундай тайёр ҳолда қўллай берадилар.

Демак, ФБларнинг маъно ташувчи бир уюшма сифатида қўлланилиши уни айрим сўзга яқинлаштирувчи ва эркин сўз бирикмасидан фарқловчи асосий белгисидир”[18].

А.Абдуллаев тилимизда мавжуд бўлган *қўлга олмоқ, қўл қўймоқ, овоз бермоқ, бола кўрмоқ, тилдан қолмоқ, кўздан йўқолмоқ, ишдан чиқмоқ, тилга олмоқ, овозга қўймоқ* каби ФБларни “бошқарув асосида юзага келган бирикмалар” деб ҳисоблайди. Муаллифнинг фикрича, улар давр ўтиши билан сўз ҳолига келиб, бир тушунчани ифодаловчи восита бўлиб қолганлар; бундай бирикмаларда синтактик муносабат йўқолганлиги туфайли булар синтактик бирикма доирасидан ҳам чиқиб қолган[19].

У.Турсунов, Ж.Мухторовлар ҳам “Ҳозирги замон ўзбек тили” номли қўлланмасида *қулоқ сол, назар ташла, кўнгил қўй* сингари феъл фраземаларни қўшма феъллар сифатида талқин этган эдилар[20]

Бу олимлар ўзларининг ана шу фикрларига Ш.Раҳматуллаев билан ҳамкорликда нашр этилган “Ҳозирги ўзбек адабий тили” асарида бирмунча аниқликлар киритишга интилганлар. Бунга ишонч ҳосил қилиш учун “Ҳозирги ўзбек адабий тили” асарининг уч нашридаги фикрларни қиёслаб кўришнинг ўзи кифоя: “Булардан ташқари, от ва отлашган сўзлар билан қўй, чиқар, ол, боғла, кўр, тут, кечир, ташла каби феълларнинг бирикишидан тузилган фразеологик бирликларни ҳам шартли равишда қўшма феъл ҳисоблаш мумкин: кўнгил қўй, ном чиқар, дам ол, умид боғла, бола кўр, йўл тут, қўлга ол, кун кечир, қадам ташла, фикрга кел, кўздан кечир, йўлга сол кабилар. Бундай феъл бир ёки бир неча от билан бирика олади. Бу хил бирликларнинг маъноси таркибидаги элементларнинг тўғри маъносидан келиб чиқмайди, ҳар икки сўздан яхлитлигича кўчма маъно англашилади”[21].

---

[18] Холиёров Х. Ҳозирги замон ўзбек тилида от сўз бирикмалари. Номзодлик диссертацияси. – Самарқанд, 1966. – Б. 52-53.

[19] Абдуллаев А. Ҳозирги замон ўзбек адабий тилида сўз бирикмаларини ўрганиш масаласига доир // Алишер Навоий номидаги ЎзДУ асарлари, янги серия, 77-чиқиши. – Самарқанд, 1958. – Б. 112.

[20] Турсунов У., Мухторов Ж. Ҳозирги замон ўзбек тили. Морфология. – Самарқанд: СамДУ нашри, 1960. – Б. 138.

[21] Турсунов У., Мухторов Ж., Раҳматуллаев Ш. Ҳозирги ўзбек адабий тили. – Тошкент: Ўқитувчи, 1965. – Б.88.



Қ.Холиқов “Ҳозирги ўзбек тилида ҳаракат феъллари” мавзуидаги номзодлик диссертациясида йўлга тушмоқ, қўлга олмоқ типидаги ФБларни “ҳаракат феълли қўшма сўзлар” каторига киритган эди[22].

Шунингдек, ўзбек фразеологияси бўйича илмий ишлар ҳақида Р.Кўнғуров ва С.Каримовларнинг “Ўзбек тили стилистикаси ва нутқ маданияти”(Самарқанд,1984), С.Каримов ва Т.Жўраевнинг “Ўзбек тили услубияти ва нутқ маданияти” (Самарқанд, 2001), А.Э.Маматовнинг “Нутқ маданияти ва тил нормасига оид ишларнинг библиографик кўрсаткичи”(1- қисмлар, Тошкент, 1990), “Шавкат Раҳматуллаев” (Тошкент, 2006), “Бекмурод Йўлдошев” (Самарқанд, 2007), “Ҳамдам Бердиёров” (Самарқанд, 2008) номли бир қанча библиографияларда ҳам муҳим маълумотлар мавжуд.

Юқоридаги таҳлиллардан таъкидлаш жоизки, ўзбек фразеологиясини ўрганишнинг ҳозирги аҳволи мамлакатимиз тилшуносларининг бу соҳада сезиларли ютуқларни қўлга киритганлигидан далолат беради.

## ФОЙДАЛАНИЛГАН АДАБИЁТЛАР РЎЙХАТИ

1. Коклянова А.А. О границах фразеологии тюркских языков // Вопросы фразеологии, Труды СамГУ, новая серия, выпуск 106. – Самарканд, 1961. – С. 99-101.

2. Маматов А.Э. Ҳозирги замон ўзбек адабий тилида лексик ва фразеологик норма муаммолари. – Тошкент, 1991. – 292 б.

3. Поливанов Е.Д. Введение в языкознание для востоковедных вузов. – Л.: 1928. – С. 60-61

4. Поливанов Е.Д. За марксистское языкознание. – М.: 1931. – С. 61-119.

5. Рахматуллаев Ш. О преобразовании грамматического строения у именных фразеологических единиц // Научные труды ТашГУ, выпуск 211, языкознание. - Ташкент, 1962. – С. 225.

[22] Халиков К. Глаголы движения в современном узбекском языке, АКД. - Самарканд, 1967. – С.10-27.



6. Рахматуллаев Ш. Об одной особенности грамматической структуры фразеологических единиц в современном узбекском языке // Вопросы фразеологии, Труды СамГУ. новая серия, выпуск 106. - Самарканд: 1961. – С. 86-98.

7. Рахматуллаев Ш.У. Основные грамматические особенности образных глагольных фразеологических единиц современного узбекского языка. АКД. – М.: 1952. – 16 с.

8. Раҳматуллаев Ш. Ўзбек фразеологиясининг баъзи масалалари. – Тошкент: Фан, 1966. – Б. 131

9. Раҳматуллаев Ш. Ҳозирги замон ўзбек тилидаги образли феъл фразеологик бирликларнинг асосий грамматик хусусиятлари. Номзодлик диссертацияси. – Москва, 1952. – Б. 52.

10. Раҳматуллаев Ш. Ҳозирги замон ўзбек тилидаги образли феъл фразеологик бирликларнинг асосий грамматик хусусиятлари. Номзодлик диссертацияси. – Москва, 1952. – Б. 93-94.

11. Саломов Ғ. Мақол ва идиомалар таржимаси. - Тошкент, ЎзФА нашриёти, 1961. - 162 б.

12. Саломов Ғ. Тил ва таржима (бадиий таржиманинг умумфилологик ва баъзи лингвистик масалалари). Тошкент, Фан, 1966. – Б. 256.

13. Салямов Г.Т. Лексико-фразеологические вопросы художественного перевода (принципы первода пословиц, поговорок и идиом с русского на узбекский язык). АКД. – Ташкент: 1964. – 31 с.

14. Турсунов У., Мухторов Ж., Раҳматуллаев Ш. Ҳозирги ўзбек адабий тили. – Тошкент: Ўқитувчи, 1975. – Б. 7-8.

15. Турсунов У.Т. Состояние и задачи изучения фразеологии узбекского языка // Вопросы фразеологии, Труды СамГУ, новая серия, выпуск 106. - Самарканд, 1961. – С. 8-9.

16. Холиёров Х. Ҳозирги замон ўзбек тилида от сўз бирикмалари. Номзодлик диссертацияси. – Самарқанд, 1966. – Б. 52-53.

17. Хусаинов М. Фразеология прозы писательницы Айдын. АКД. – Самарканд, 1959. – 18 с.



18. Ҳайитметов К. Фразеологик бирликларда сўз тартиби масаласига доир // Ўзбек тили ва адабиёти, 1966.

19. Шамаксудов А.Ш. Язык сатиры Мукими (лексика и фразеология). АКД. – Ташкент, 1956. – 18 с.



# The structure of syntactic stylistic devices in literary texts.

***Djalilov Marufjon Mirtemirovich***,

*Senior teacher of Uzbekistan*

*State University of World Languages*

***Umurzakova Dilnoza Davranbekovna***

*master of Linguistics at Uzbekistan*

*State World Languages University*

**ABSTRACT:**

This article's main goal is to highlight the significance of repetition in textual formulation, which is based on the features of oral form of speech and syntactic stylistic devices that communicate the structural meanings of the latter. In order to properly address this issue, it is crucial to examine how syntactic stylistic devices contribute to the development of functional linguistic styles. This will help to demonstrate the significance of these devices in presenting the major ideas and context of literary texts. . As analyzing any kind of literary text syntactic stylistic devices, that is repetition, chiasmus, stylistic inversion, gradation, ellipsis, antithesis, parallel construction, detached construction and enumeration have the greatest impact. However, according to results of analyzing, repetition is one of the widely used within these syntactic stylistic devices by contrast other models of speech.

**KEYWORDS**:

Repetition, syntactic, stylistic devices, literary text, scattered, thematic, functional.

**INTRODUCTION**

It is important to note right away that there is still more work to be done as evidenced by the findings of current fundamental linguistics studies. Numerous studies in the fields of cognitive linguistics, comparative linguistics, and pragmalinguistics have been conducted recently, and some advancement has been made. I. Arnold, I.R. Galperin, as well as researchers from the Uzbek linguists U.D. Ashurova, M.R. Galieva, and J. Jumabaeva, conducted numerous stylistic studies.

The purpose of this work is to shed light on the significance of stylistic devices, particularly repetition in textual formulation that is based on the traits of oral form of speech and stylistic devices which is articulated the structural meanings of the syntactic stylistic devices. The term "syntactic stylistic devices" (abbreviated as "SDs") is used in the following sections of the article. It is made clear during the theoretical analysis of the work that it is crucial to examine the function of syntactic SDs in the development of functional



linguistic styles in order to support the significance of these SDs in presenting the major logic and contextual meanings in literary writings. . One of the main object of studying the role syntactic SDs in the interrelation of the text and different structural meaning and the full disclosure of the meaning of literary texts and contextual meaning. We know, analyzing the syntactic stylistic means is a significant in establishing close interrelationship in stylistics. Interrelation of the text and various content meanings and the role of syntactic SDs in the full disclosure of literary text and contextual meanings to simplify concepts in the study of theory.

**THE MAIN FINDINGS AND RESULTS**

Stylistic devices are intentional combinations of expressive and figurative language elements at many levels (phonetic, graphic, grammatical, lexical, and textual) with dynamically changing functions, such as amplification, displacement, or generalization. [1, p.10]. Expressive means are set of morphological, syntactical, world-building of forms language, which may be used for emotive enhancement of speech and logical accentuating. Expressive means are part of speech.

English's syntactic SDs can be split into three categories:

1. Syntactic SDs rely on the purposeful deletion of some sentence components to reduce the sentence model. Aposiopesis, asyndeton, and ellipsis are all members of this category.

2. Syntactic SDs, which extend the sentence model by include new features or by purposeful repetition. Repetition, enumeration, chiasmus, and polysyndeton all belong to this group.

3. Syntactic SDs rely on purposeful sentence fragmentation or a disruption in the grammatical phrase's set word order. This category includes rhetorical devices such as inversion, detachment, parallel construction, and rhetorical query [2, pp. 139–158].

employing aesthetic techniques and expressive methods frequently seen as a type of linguistic deviation. Joseph, a French linguist, claims The artistic approach of Vandries is always a response. It is an argot and goes against common language. It takes many shapes. [3, p.251]. SDs of expressive means are those that are syntactic. That together make a full syntactic framework, which is regarded as their most typical characteristic. One of the Syntactic SDs is the techniques for generating using syntactic-intonation expressiveness in literature and the arts fulfill a particular methodological task. Specific syntactic turnovers are known as syntactic SDs. that aid in enhancing the emotional impact of speech, This involves repetition, parallelism, and its kinds, ellipses, antithesis, stylistic inversion, and gradation.

Repetition is one of the most widely utilized syntactic SDs in literary language. A SD called repetition is most frequently employed to convey extiment. Speech that is emotionally charged tends to be brief, logical, and repetitive of the same ideas. With the goal of



discovering the solution, numerous conversations about repetition are conducted. The New Fowler's Modern English Usage argues that repeats in typical grammatical constructions might sometimes be unintentional in the beginning. If the same words are repeated too close together, repetition might be unwanted. One issue that is regularly brought up is incorrect usage. For instance, Preminger and Brogan assert that its excessive use by poets is the root of its incorrect use [6, p. 1035]. According to McArthur, repetition is typically avoided in formal writing "for the purpose of economy and in favor of a tradition of exquisite variation." [7, p.862]. We can observe the repetition of certain words and in some cases word combinations in the spoken language. E.g. "She shricked loudly: "where is my baby? But where is my baby? I want to know where is my baby?" (A. Bennet.). In this sentence we can see that the phrase "where is my baby?" is repetition, however according to some opinions, it doesn't fulfilled a SD here. It simply expresses a certain excited state of the speaker. Since an ecstatic person's speech is constantly fragmented and irrational, it is normal to utilize repeated words, phrases, word groups, and sentences. The majority of linguists believe that repetition is not a standard deviation (SD) if it reveals the speaker's ecstatic emotions, as seen in the prior case. . The scientific observers which follows to this idea, consider that repetition doesn't show emotional state but just concentrate on logical emphasis of the utterance. On the contrary, we are against this idea as we consider that repetition is one of the syntactic SD and have its origin in the emotive language. Describing logical emphasis in the sentences are really very crucial in case of repetition. By repeating certain words, word combinations, phrases or clauses, readers are reminded of their importance and is used them as key words, phrases, clauses or sentences of the text by writers. As it has been contradicted above, repetitio ought to be considered as a SD when it is not only repeated for logical emphasis but also to indicate a speaker's emotional state.

Repetition is classified according to its structure and compositional design.

1. If the repeated words, word combinations or phrases come at the beginning of the sentences or clauses, it is called anaphora. E.g. "Ignorant of how soarnes had watched her, ignorant of Fleur's reckless desperation…- ignorant of all this everybody felt aggrieved ". ( Galsworthy).

   Preminger and Brogan comment that anaphora is favored because its structure reinforces the meaning of words.

2. The opposite to anaphora is epiphora (or epistrophe) which "repeats words at the ends of clauses, lines or stanzas" [6, p. 73]. If the repeated unit is placed in the final of the phrases, sentences or clauses this type of words or word combinations is called epiphora. E.g. " The clerks rattle me. The wickets rattle me, the sights of money rattle me, everything rattles me".
3. In some cases, a syntactical unit which is placed at the beginning, is repeated at the end and it is called frame repetition. This structural type of repetition mostly used in poetry and it is most effective in singling out paragraphs. Our hands have met , but not our hearts; Our hands will never meet again. Friends, if we have ever been Friends, we can't



now remain: I only know I loved you once, I only know I loved in vain. Our hands have met, but not our hearts. Our hands will never meet again. (Thomas Hood).

4. The fourth model of repetition is anadiplosis. In this type of repetition an utterance words or phrases are repeated in the last also at the beginning of the next sentences or clauses. E.g. “All service ranks the same with God, With God whose puppets, best and worst, are we”. ( Robert Browning). Anadiplosis serves to emphasis the most important parts of the sentences.

A word, a phrase, a clause, or a sentence appears multiple times across the entire text in accordance with classification. Although the scattered repetition model's goal is the same as that of all other models of repetition, it differs structurally from every other kind of repetition that now exists. Because dispersed repetition is evident throughout the text without any discernible pattern, we came to the conclusion that it is scattered repetition.

E.g. His mouth had been open for some time, but he extended it wider. It was dry and cracked. He made a feeble attempt to utter "Posse." ("The final Bullet," M. Kantor).

Another result of investigation is called thematic repetition. In this type of repetition, without any certain types of repetition, the theme of the text is repeated. Modern researchers indicate A. Coppard's short story “Tribute” as a good example of thematic repetition. E.g. The country paid them tribute, and therefore, as the Regents' wealth continued to flow in, they helped their country more and more; they even lent the tribute back to the country and received yet more tribute for that

## Conclusion

In conclusion, repetition is frequently viewed as unwanted and careless. It is debatable if repetition is helpful or not as a result. It is generally accepted that repetition can be harmful, but only if it is done carelessly or insufficiently. "Linguists are therefore faced with the paradox that repetition is widely utilized, yet frequently avoided," writes Aitcheson in this regard.

[8, p.18]. In contrast, Quirk claims that lexical repetition is typically avoided because it can come off as intrusive. Additionally, he emphasizes that repetition is acceptable in legal terminology to avoid misunderstanding. However, repetition is frequently utilized to create emphasis in non-specialized writings [9, p.144].

There is no simple way to respond to the topic of whether repetition is good or bad. In their book "The King's English," H.W. Fowler and F.G. Fowler state that "we have repeat instances that are good in themselves; we have repetition examples that are neither very good nor particularly evil in them, but that offend simply by recurrence." [10, p.211]. Repetition might be seen as helpful or worthless depending on how well the speaker uses it, to sum up these topics. By examining the sources, it can be said that two new types of repetition, scattered and thematic repetition, have been identified in modern English in addition to the old model of repetition. The emotional intensity of both fresh forms of repetitions is comparable to others although both of them are less mentioned in the research works.



**REFERENCES**

1. Babelyuk O. A. (2011), Stylistic means and

devices through the prism of linguistic synergetics, Bulletin of the Kiev National

Linguistic University. Series: Philology, T. 14, No. 1, pp. 7-17.

2. Morokhovsky A., Vorobyova O., Likhosherst N., Timoshenko Z. (1984),

Stylistics of the English language, Kiev: The head publishing house of the publishing association "Vishcha shkola", 241s.

3. Vandries J. (2004), Language. Linguistic introduction to history, M.: Editorial URSS, 410 s.

4. Shomaksudov A., Rasulov I., (1983), O'zbek tili Stilistikasi., Toshkent., 230 s

5. Ben A. (1886), The Stylistics and Theory of Oral and Written Speech, K. Soldatenkova, M., 293 s.

6. Preminger, Brogan, (1993), The new Princeton Encyclopedia of Poetry and Poetics, Princeton, New Jersey Princeton university press, p 1035.



# ПЕРЕХОД К БИОМЕДИКАЛИЗАЦИИ И ГЕНЕТИЗАЦИИ ОБЩЕСТВА

**Дилмуродов Азиз**
**Ташкентский государственный**
**стоматологический институт, 3 курс**

**Аннотация**: в статье рассмотрены социально-философские проблемы развития феноменов биосоциальности, генетизации и биоидентичности.

**Ключевые слова**: биосоциальность; биоидентичность; биополитика; генетизация; этика генетики; медикализация; неидентичность; редкие заболевания.

Развитие биотехнологий способствовало стремительной биосоциализации современного общества. Речь идет о кардинальном сдвиге в процессе восприятия человеком самого себя, о новых формах самопонимания, маркерами которого становятся понятия из области генетики.

Биосоциальность и биоидентичность — феномены, описывающие важнейшие глобальные и локальные процессы развития современной биомедицины, которые определяют интересы все большего числа людей, рассматривающих собственную жизнь сквозь понятийно-категориальную сетку современной генетики и сложившихся под воздействием развития современных биотехнологий практик.

Концепт «биосоциальность» приобрел особую популярность в последнее десятилетие. Его появление связывают с именем П. Рабиноу, предсказавшим появление новых форм коллективных идентичностей (биоидентичностей) и стратификации общества на основании биологических (генетических) показателей. Биосоциальность тесно связана с тенденцией биомедикализации общества. Чем больше имеется сведений о том, какое влияние оказывают гены на здоровье человека, траектории его жизни и поведение, тем более привлекательно использовать результаты биомедицинских открытий в социальной сфере.

Возможность обработки больших данных позволяет осуществлять масштабные проекты в области здравоохранения (например, персонализированную медицину) и выявлять связи между генетическими профилями и глобальными социоэкономическими показателями, идентифицировать конкретные болезни как характерные той или иной локальной группе. Такие современные проекты, как биобанки, уже невозможно рассматривать в отрыве от технонауки и



социогуманитарной рефлексии о генетизации общества и формировании новых форм биоидентичности.

Генетизация оказывает, с одной стороны, серьезный ятрогенный эффект, а, с другой — порождает новый порядок общественных отношений и новые способы координации жизни социума и образования коллективных идентичностей, а также новую биополитическую повестку, в рамках которой учитывается особая активность пациентов, их способность к самоорганизации и отстаиванию своих прав. Так, пациенты с орфанными заболеваниями создают локусы биосоциальности (онлайн-сообщества, группы поддержки, фонды, волонтерские организации) с целью обеспечения собственных прав на охрану здоровья в условиях недостатка общественных ресурсов для обеспечения нужд здравоохранения.

Как происходит формирование нового биосоциального сообщества? Немаловажную роль здесь играет эмоциональная вовлеченность пациентов либо членов их семей, наличие общих разделяемых ценностей и общей заинтересованности в достижении определенных целей, например, получение финансирования от государства на покупку лекарственных средств или поиск спонсоров для создания онлайн-платформ по обмену пациентским опытом или же привлечение исследователей или фармкомпаний в целях проведения клинических исследований и разработки лекарственных препаратов.

Как происходит процесс биосоциализации?

На первой стадии очень важным становится эмоциональный накал. Это стадия «коллективного вскипания», характерная для различных феноменов, связанных с объединением людей, и проанализированная еще в 1912 г. Э. Дюркгеймом для описания вызывания взаимно разделяемых эмоций и необычного состояния общего возбуждения с исключительно сильными чувствами. Дюркгейм утверждал, что, когда люди выражают похожие виды эмоций, они становятся более сильными и перерастают в коллективную страсть.

Несмотря на то, что сообщества объединяют индивидов с общей биологией, то, что их объединяет, не биологическое, а социальное. Коллективное выражение



эмоций, например, на организуемых пациентами или их представителями конференциях приводит к формированию устойчивых социальных связей.

На следующей стадии последовательно проводится в жизнь принцип конвергенции усилий. Он работает на разных уровнях общественной жизни, оказывая влияние и на формирование научного знания, и на процесс распространения клинических данных об орфанных заболеваниях, и на конкретные политические шаги по защите прав пациентов. Данный принцип также воздействует на процесс получения научного знания о редких нозологиях. Речь идет о гражданской науке — участии в клинических исследованиях, заказе определенных исследований группами больных и их представителями с характерным для этого процесса поиском спонсоров, т. е. о формировании научной повестки не только учеными, но прежде всего пациентскими организациями.

Биографический опыт орфанных пациентов разных стран мира отражает феномен сплетения процессов объективации пациента (осуществляющейся посредством формирования научной картины заболевания, изменяющейся под воздействием объективных данных о нем) и личной истории проживания этих данных, индивидуальной адаптации к полученной информации о болезни, задающей персональный экзистенциальный смысл генетически обусловленному диагнозу. Телесность пациента с тем или иным орфанным заболеванием, подвергающаяся на протяжении всей своей жизни биомедицинским манипуляциям и непрерывному технологическому воздействию, может рассматриваться в качестве гибридной формы, где сплетается органика, знание, технологии и экзистенциальный опыт персональной истории болезни.

Немаловажную роль в выстраивании конкретной биографической траектории играют семья и общественные организации, от которых исходит принцип конвергенции усилий. В этой связи особенное значение приобретает так называемый синдемический подход к проблеме биосоциальности.

Синдемиком называют совокупность двух или более заболеваний или других биологически опасных состояний. Наиболее часто они проявляются в условиях неравенства здравоохранения (health inequality) (бедности, стигматизации и т. д.).



Поэтому население, благодаря таким взаимодействиям, испытывает дополнительные трудности при лечении. Классический пример синдемического подхода в области здравоохранения — это учет в прагматике медицинских действий эволюции того или иного заболевания. Например, распространению ВИЧ часто сопутствует развитие туберкулеза. При болезни Паркинсона многие пациенты страдают от излишней дневной сонливости. Следовательно, дополнительные усилия здравоохранения и материальные средства должны быть направлены на решение не только основной проблемы, но и связанных с нею сопутствующих проблем. По аналогии в отношении орфанных заболеваний зачастую наблюдается ситуация, когда заболевание (например, муковисцидоз) сопровождается развитием депрессии. Кроме необходимых курсов антибактериальной терапии больным требуется психологическая или психиатрическая помощь.

Однако в контексте синдемического подхода целесообразно лечить не только заболевание или сопутствующие ему негативные состояния и проблемы, здесь в целом важна социальная составляющая проблемы здоровья. Лечение заболеваний с учетом социальной компоненты является неотъемлемой частью перспективы синдемиков. Необходимость лечения ВИЧ сопряжена с борьбой с бедностью, это касается и многих других заболеваний, в том числе редких. Больной, страдающий недугом, имеет большие шансы на выживание и лучшее качество жизни, доступ к необходимым лекарствам при решении материальной проблемы. По аналогии решение экологических проблем или просветительство может оказать влияние на снижение частоты того или иного заболевания и на создание благоприятного фона (среды) для уже заболевших.

Интенсивное развитие тенденции генетизации, характерной чертой которой стало утверждение власти генетики во многих сферах человеческой жизни, актуализирует вопрос о ее границах. Как сохранить индивидуальную свободу в контексте разветвляющихся и всеохватывающих тенденций генетической медикализации? Как должен отстоять себя человек перед биотехнологической экспансией, посягающей на проникновение в самые интимные области человеческого существования, в частности, оказывающих влияние на формирование



демографической политики в целом и конкретные решения в частной жизни, например, в репродуктивной сфере.

Сквозь социальные описания нозологии всегда проглядывает своеобразный «лик» вечности, преподнесенный современному человеку в образе генетического кода. Он преподносится как основание его идентичности, некая устойчивость его бытия, не зависящая от трансформаций социального мира. И каким бы человек ни был, отражаясь во взгляде другого то в роли обычного ученика, то в образе успешного карьериста, медицина постоянно будет сталкивать его с генетическим, информационным образом самости. Он и смертен и бессмертен. Его можно запросто стереть или записать на диск, передать потомству, изменить, подкорректировать, улучшить, увековечить, предать огласке или осудить за несовершенство.

Развитие генетических технологий принесло современному человеку
новое знание, связанное с генетическими характеристиками человека, его персональной генетической информацией. Полученное знание все чаще рассматривается в качестве основания стратификации индивидов с целью дальнейшего лечения и выбора траектории помощи пациенту, в том числе оказания ему не только медицинской, но и социальной поддержки. Так, современная индивидуализированная (персонализированная) медицина имеет дело с теми группами пациентов, для которых существует лечение и в меньшей — с теми пациентами, которым науке и медицине на данном этапе их развития предложить пока нечего.

В последнем случае генетизация приобретает вполне очевидные евгенические коннотации, оказывая влияние на процесс принятия решения о рождении / нерождении ребенка и в целом на проектирование желанного / нежеланного образа человечества. Так, неблагоприятный прогноз относительно здоровья плода подразумевает определенную ментальную категоризацию по нозологии, способу ведения родов, выбору дальнейшей медикаментозной и психологической поддержки матери и ребенка, но и может также способствовать развитию практики элиминации плода.



Феномен генетизации, таким образом, отражает не просто информирование о диагнозе и рисках, но и порождает определенные стратегии толкования, их интерпретации, имеющие отношение к праву на жизнь или смерть. Они формируют траектории развития человека и его судьбу и оказывают психологическое давление на процесс принятия решения. В горизонте человеческих ожиданий, а впоследствии и на практике проводится категоризация пациентов и их близких не только по медицинским, но и, в конечном итоге, по этическим критериям.

В свете этих проблем рассмотренный нами феномен образования биосоциальных групп является своего рода компенсационным механизмом, позволяющим индивиду отчасти устранять негативное давление генетизации. В то же время феномен биосоциолизации необходимо рассматривать комплексно, учитывая как ее положительные, так и теневые стороны. Процесс биосоциализации, позволяющей выделять пациентов в группы, сформированные по генетическому признаку, не должен стать альтернативой общей социализации и приводить к минимизации социальности, замыканию пациента на своей болезни в пределах своей группы, к своего рода онтологическому карантину, невозможности полного взаимодействия с социумом. Немаловажными здесь являются расширение спектра возможностей пациентов с орфанными заболеваниями и создание соответствующей социальной инфраструктуры как необходимой для обеспечения приемлемого качества жизни пациентов с орфанными заболеваниями биополитической траектории.

**СПИСОК ЛИТЕРАТУРЫ:**

1.Попова, О. В. (2019) Тело как территория технологий: от социальной инженерии к этике биотехнологического конструирования // Человек. Т. 30. № 6. С. 156–173.

2.Димонд Б.Ю. (2020). М.Локусы биосоциальности и нормативные практики: «Канон+» РООИ «Реабилитация». 352 с.



# ИНСОННИ ОВҚАТЛАНИШИ ВА ҲАЁТ ФАОЛИЯТИ

*Нарзуллаев И.С., Ўзбекистон Миллий университети ҳарбий тайёргалик ўқув маркази фронт орти ва молиявий таъминот цикли ўқитувчиси*

**Аннотация:** Мазкур мақолада инсонни тўғри овқатланиши, организмда моддаларни алманишуви, инсон организимини энергетик эҳтиёжлари, организимни узлуксиз янгиланиб бориши ва инсонни овқатланиш режимлари тўғрисида маълумотлар келтирилган.

**Аннотация:** В данной статье представлена информация о правильном питании человека, обмене веществ в организме, энергетических потребностях организма человека, постоянном обновлении организма, режимах питания человека.

**Калит сўзлар:** ассимиляция, метоболизм, моддалар алманшинуви, озиқавий ва энергетик қиймат, овқатланиш рациони, баланслаштирилган овқатланиш.

**Ключевые слова:** усвоение, обмен веществ, пищевая и энергетическая ценность, пищевой рацион, сбалансированное питание.

Инсоннинг ҳаёт фаолияти тўғридан-тўғри овқатланиш билан боғлиқ. Таом энергия олиш учун, организмда тўқималарни тузиш ва тиклаш учун ҳамда физиологик жараёнларни амалга ошириш учун зарур.

Озиқавий моддалар ошқозон-ичак трактида, тўқималарда ва ҳужайраларда мураккаб кимёвий ўзгаришларга дуч келади: синтез реакциялари ёки тўқима элементларини тиклаш (***ассимиляция***) билан бирга организмда, унинг таркибига кирувчи структураларни бузиш жараёнлари узликсиз оқиб ўтади (***диссимиляция***). Бу жараёнларнинг динамик тенглиги инсон танасининг вазнини ва унинг тўқималар таркибини доимий нисибийлигини таъминлайди.

Организмда оқиб ўтаётган ва унинг ҳаёт фаолиятини таъминлаётган ассимиляция ва диссимилияция жараёнларининг ҳамжиҳатлиги, ***моддалар алмашинуви*** ёки ***метоболизм*** деб номланади.

Моддалар алмашинуви пластик ва энергетик эҳтиёжлар учун овқатни ҳазм қилишда организмда бўлиб ўтаётган биокимёвий жараёнларни мураккаб комплексини ўзида акс эттиради. Моддалар алмашинуви оқсилли, углеводли, ёғли, витаминли, минералли, сувли, шунингдек, энергетиклиларга фарқланади.

Инсон организмини узликсиз янгилаб борилиши, уни маълум бир меҳнат ва турмуш шароитлари ҳамда иқлим хусусиятлари билан боғланган физиологик эҳтиёжларига тўғри келадиган тўла қимматли овқатлар билан ўз вақтида таъминланишини талаб этади.

Озиқа маҳсулотларини тўла қимматлилигини тавсифлаш учун кўпинча қуйидаги учта тушунча қўлланилади: таомнинг озиқавий, биологик ва энергетик қиймати.



Маҳсулотнинг барча фойдали хусусиятлар кўрсаткичлари мажмуини акс эттирувчи ***озиқавий қиймат*** тушунчаси кенгроқ қўлланилиб, унинг таркибидаги турли озиқавий моддаларни (оқсиллар, ёғлар ва бошқаларни), таъмини ва энергетик қийматини тавсифлайди.

Маҳсулотлар озиқавий қийматининг миқдори интеграл ҳисоблаш усули билан акс эттирилиши мумкин, унинг негизида озиқ-овқат маҳсулотлари учида мавжуд бщлган озиқавий моддаларнинг (%да) организмнинг физиологик эҳтиёжларига мослиги ётади (1-жадвал).

***Биологик қиймат*** тушунчаси, маҳсулотларни ҳазм бўлиши ва аминокислотали таркибни баланслаштирилиши билан боғлиқ бўлган оқсилнинг таркибий қисмлар сифатини акс эттиради.

***Энергетик қиймат*** деганда организмда 1 г модданинг оксидланишида ажралиб чиқадиган энергияга айтилади. Асосий озиқавий моддаларнинг энегетик қиймати ёки калориялиги ўртача қуйидагиларни ташкил этади: оқсиллар - 4,0 ккал, ёки 16,7 кДж, углеводлар - 4,0 ккал, ёки 16,7 кДж, ёғлар - 9,0 ккал, ёки 36,7 кДж.

1-жадвал

**Меҳнат интенсивлигини турли гуруҳлар бўйича меҳнатга қобилиятли ёши катта аҳоли учун оқсиллар, ёғлар, углеводлар ва калориялиликка бўлган физиологик эҳтиёжлар (кунига)**

| Меҳнат жадаллигини гуруҳлари | Ўсмирлик гуруҳлари, ёш | Эркаклар | | | | | Аёллар | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | | оқсиллар, г | | ёғлар, г | углеводлар, г | Калориялилиги, г | оқсиллар, г | | ёғлар, г | углеводлар, г | Калориялилиги, г |
| | | жами | шу жумладан ҳайвонники | | | | жами | шу жумладан ҳайвонники | | | |
| I | 18 дан 29 гача | 91 | 50 | 103 | 378 | 2800 | 78 | 43 | 88 | 324 | 2400 |
| | 30 дан 39 гача | 88 | 48 | 99 | 365 | 2700 | 75 | 41 | 84 | 310 | 2300 |
| | 40 дан 59 гача | 83 | 46 | 93 | 344 | 2550 | 72 | 40 | 81 | 297 | 2200 |
| II | 18 дан 29 гача | 90 | 49 | 110 | 412 | 3000 | 77 | 42 | 93 | 351 | 2550 |
| | 30 дан 39 гача | 97 | 48 | 106 | 399 | 2900 | 74 | 41 | 90 | 337 | 2450 |
| | 40 дан 59 гача | 82 | 45 | 101 | 378 | 2750 | 70 | 39 | 86 | 313 | 2350 |
| III | 18 дан 29 гача | 96 | 53 | 117 | 440 | 3200 | 81 | 45 | 99 | 317 | 2700 |
| | 30 дан 39 гача | 93 | 51 | 114 | 426 | 3100 | 78 | 43 | 95 | 358 | 2600 |
| | 40 дан 59 гача | 88 | 48 | 108 | 406 | 2900 | 75 | 41 | 92 | 344 | 2500 |



| Меҳнат жадаллигини гуруҳлари | Ўсмирлик гуруҳлари, ёш | Эркаклар | | | | | Аёллар | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | | оқсиллар, г | | ёғлар, г | углеводлар, г | Калория-лилиги, г | оқсиллар, г | | ёғлар, г | углеводлар, г | Калория-лилиги, г |
| | | жами | шу жумла-дан ҳайвон-ники | | | | жами | шу жумла-дан ҳайвон-ники | | | |
| IV | 18 дан 29 гача | 102 | 56 | 136 | 508 | 3700 | 87 | 48 | 116 | 441 | 3150 |
| | 30 дан 39 гача | 99 | 54 | 132 | 504 | 3600 | 84 | 46 | 112 | 427 | 3050 |
| | 40 дан 59 гача | 95 | 52 | 126 | 483 | 3450 | 80 | 44 | 106 | 406 | 2900 |
| V | 18 дан 29 гача | 118 | 65 | 158 | 602 | 4300 | - | - | - | - | - |
| | 30 дан 39 гача | 113 | 62 | 150 | 574 | 4100 | - | - | - | - | - |
| | 40 дан 59 гача | 107 | 59 | 143 | 546 | 3900 | - | - | - | - | - |

I-гуруҳ - кўпроқ ақлий меҳнат билан банд бўлган ишчилар; II-гуруҳ - енгил жисмоний меҳнат билан банд бўлган ишчилар; III-гуруҳ - ўрта ва оғир меҳнат билан банд бўлган ишчилар; IV-гуруҳ - оғир жисмоний меҳнат билан банд бўлган ишчилар; V-гуруҳ - ўта оғир жисмоний меҳнат билан банд бўлган ишчилар.

Овқатланиш, бу инсон организмининг оптимал ўсиши ва ривожланиши, соғлигини сақлаш ва умрини узайтириш учун асосий омил бўлиб ҳисобланади. Овқатланишнинг қуйидаги учта тури мавжуд: рационал, даволаш-профилактик (касбик касалликларни профилактикаси) ва парҳез (ўткир юқумли касалликларни сурункали касалликларга ўтишини ва касалликлар қайталанишини профилактикаси).

Организмни физиологик эхтиёжлари қопланадиган ва нормал метоболизми таъминланадиган овқатланиш ***рационал овқатланиш*** деб номланади. Баланслаштирилган овқатланиш ва овқатланиш режими бундай овқатланишнинг асосий тавсифлари ҳисобланади. Шунинг учун баланслаштирилган овқатланиш тўғрисидаги замонавий илмий маълумотларга кўра инсоннинг ҳаётий фаолиятини таъминлаш учун организмнинг жисмоний фаоллик коэффициенти ва асосий алмашинув бирилигига, яъни ақлий ва жисмоний меҳнат фаолиятининг хусусиятларига, ёшига, жинсига, турмуш кечириш тарзига, асаб-ҳиссиётлик босимига, жисмоний ривожланишига, атроф-муҳит ва иқлим шароитларига ҳамда бошқа шартларга боғлиқ ҳолда унинг организми ҳар куни маълум миқдордаги озиқавий моддаларни истъемол қилиши зарур.

***Баланслаштирилган овқатланишнинг*** принципига асосан турли озиқавий моддалар (оқсиллар, ёғлар, углеводлар ва бошқалар) овқатланиш рационларида энг мақбул бўладиган нисбатларда бўлиши керак. Асосий эътибор, инсон организмида синтезланмайдиган ёки етарли бўлмаган тезликда ва етарли бўлмаган миқдорларда



синтезланадиган, лекин нормал алмашинув учун зарур бўлган моддаларга қаратилади.

***Эссенциал*** деб номланувчи бундай моддаларга баъзи бир аминокислоталар, тўйинмаган ёғли кислоталар ва витаминлар киради.

Баланслаштирилган овқатланиш принциплари, овқатланиш рацион-ларидаги алоҳида моддаларни ўзаро боғланишини аниқловчи, кимёвий жараёнларни тавсифловчи, организм ҳаёти негизида ётувчи алмашиниш реакциясининг жами йиғиндисини ифодалайди.

Таом истъемол қилишлар, уни максимал даражада ҳазм қилиниши таъминловчи шароитларда амалга оширилиши керак. Овқатланиш режими, яъни овқатланишларни сони, уларнинг оралиғидаги танаффуслари ва рационни алоҳида овқатланишларга тақсимланиши овқатни ҳазм қилиш даражасига сезиларли таъсир кўрсатади.

Тўрт маҳаллик овқатланиш энг мақбулроғи ҳисобланади, лекин уч маҳаллик овқатланиш кенгроқ тарқалган. Бир- ва икки маҳаллик овқатланиш мумкин эмас, чунки бундай ҳолатларда ейилган овқат миқдори билан ошқозон меъда шираси ажралиб чиқиши орасида номутаносиблик хосил бўлиб, овқатни тўлиқ ҳазм бўлмаслигига олиб келади.

Уч маҳаллик овқатланишда нонушта, тушлик ва кечки овқат, тўрт маҳаллик овқатланишда - қўшимча иккинчи нонушта ёки полдник (тушлик билан кечки овқат оралиғида ейиладиган овқат), ва беш маҳаллик овқатланишда - иккита нонушта, тушлик, полдник ва кечки овқат кўзда тутилади.

Нонуштанинг асосий мақсади - организмни зарур бўладиган озиқавий моддалар билан таъминлаб уни жадал меҳнат фаолиятига тайёрлаш. Таом истъемол қилгандан 2-3 соатдан кейин ҳазм қилинадиган маҳсулотлар организмда шимиб олинади ва энергия манбаи сифатида фойдаланилади.

Тўрт маҳаллик овқатланишда биринчи нонуштанинг (ишгача) каллориялиги суткалик рацион умумий калориясининг 25-30% ташкил қилиши керак.

Нонуштага сабзавотлар ва ёрмалардан гарнир билан гўшт ва балиқ таомларини, салат, винегрет, тухум, сутли сочма бўтқалар, сабзавотли ёки ёрмали котлетлар ва ш.ў. бериш мумкин. Ҳар кунлик нонушта таомномасига сариёғни қўшиш тавсия қилинади. Озиқавий марказни фаоллаштириш учун балиқ ва гўшт масаллиқларини киритиш мумкин. Нонуштани бир стакан чой, қахва, сут билан якунлаш зарур. Иккинчи нонушта ишдаги танаффус билан тўғри келиши керак.

Танаффусдан кейин овқатни ҳазм қилиш жараёни ишчининг иш қобилиятига салбий таъсир кўрсатмаслиги учун иккинчи нонуштанинг калориялиги суткалик рационнинг 12...15% ташкил этиши керак. У бир стакан суюқлик (чой, қахва, қатиқ) ва булочка ёки бутерброддан ташкил топган.

Иш куни тугаганидан кейин организмда бўлиб ўтган кўп хилдаги харажатларни ўрнини тўлдириши керак бўлган суткалик рационнинг асосий қисми (35...40%) тушликка тўғри келади.



Биринчи нонуштадаги каби овқатни ҳазм қилинишини фаоллаштириш учун тушликни турли хил газаклардан (салат, винегрет ва бошқаси) мақсадга мувофиқ, улардан кейин шу каби иштаҳани қўзғатувчи иссиқ биринчи таомлар, чунки уларнинг таркибида ошқозон меъда шираси секрециясини кучайтирувчи экстрактив моддалар мавжуд. Айниқса иккинчи таомлар (гўштли, балиқли ва бошқаси) ошқозон меъда шираси жуда кўп миқдорда келиб тушишига муҳтож.

Калориялиги бўйича суткалик рационнинг 15...20% кечки овқатга тўғри келади. У уйқудан 1,5...2 соат олдин истъемол қилинади ва енгил ҳазм бўладиган маҳсулотлардан (сутли, ёрмали, сабзавотли таомла) ва иссиқ ичимликдан ташкил топиши керак.

Кечки овқатланишга асаб тизимини қўзғатувчи таомларни бериш тавсия қилинмайди: аччиқ газаклар, қуюқ чой, кофе ва бошқалар. Шунингдек, гўштдан таомларни режалаштириш ҳам мақсадга мувофиқ эмас, чунки унинг оқибатида марказий асаб тизимининг юқори бўлимларида қўзғатиш ва тормозлаш жараёнларига фаол таъсир кўрсатади, бу эса, тунгги вақтларда организмни нормал дам олишини издан чиқаради.

**Фойдаланилган адабиётлар:**

1.Ўзбекистон Республикаси Вазирлар Маҳкамасининг 2019 йил 6 апрелдаги 282-сонли қарори “Ўзбекистон Республикаси ДХХ органлари ва бўлинмаларида шахсий таркибнинг овқатлантиришни ташкил этиш бўйича аусорсинг хизматларини кўрсатиш тартиби тўғрисида низомни тасдиқлаш тўғрисида”.

2. Вазирлар маҳкамасининг 2019 йил 3 декабрдаги 966-сонли қарори “Ўзбекистон Республикаси Қуролли Кучларининг озиқ-овқат таъминотини янада такомиллаштириш чора тадбирлари тўғрисида”.



# Ommaviy axborot vositalarining ijtimoiy tizimlarga ta'siri

***Abdullayev Ilxom Xujayorovich***

*O'zbekiston-Finlandiya pedagogika instituti o'qituvchisi*

*E-mail:* samexpoler@gmail.com

**Annotatsiya**

Hozirga kelib ommaviy axborot vositalari (OAV) va ijtimoiy tarmoqlar orqali olinadigan axborotlar har bir inson hayotida doimiy ehtiyojga aylandi. Bu esa OAVlarning yagona maqsadi axborot tarqatish degan fikrni anglatmaydi. Shunga ko'ra, ommaviy axborot vositalarining ijtimoiy hayotimizda tutgan o'rni va asosiy funksiyalarini tushunish zarurati tug'iladi. Quyida ommaviy axborot vositalarining ijtimoiy hayotga, inson va umuman jamiyat rivojlanishiga ta'siri kuchayib borishi, shuningdek, ushbu ta'sirni samarali boshqarish zarurati mavzusiga murojaat qilamiz.

**Kalit so'zlar**: OAV, axborot, dezinformatsiya, reklama, TV dasturlar, ma'lumotlar, mualliflik nuqtai-nazari.

Ommaviy axborot vositalarining zamonaviy jamiyatdagi o'rni ularning hozirgi voqea va jarayonlarga tezkor munosabatda bo'lishi va ularni efirga uzatish qobiliyati bilan belgilanadi. Qisqa vaqt ichida jamiyat barcha ommaviy axborot vositalari sodir bo'layotgan voqealarga bir xil baho beradigan holatdan turli ommaviy axborot vositalarida bir xil haqiqatga qarama-qarshi qutbli baho berishgacha bo'lgan tez yo'lni bosib o'tdi. Bugungi kunda turli ommaviy axborot vositalarida (televidenie ko'rsatuvlari, ijtimoiy tarmoqlardagi sahifalarda, gazetalar va boshqalar) qandaydir "psixotrop qurol" ko'pincha tilga olinadi, go'yoki bu qurol sirli kuchlar tomonidan jamiyatga ta'sir qilish uchun foydalaniladi. Ammo, aslida, bu qurol dunyodagi eng qadimiy qurollardan hisoblanadi, uning nomi axborot ta'siridir. Ommaviy axborot vositalarini rivojlantirish jarayonida jamiyatga axborotni joriy etishning o'ziga xos usullari ishlab chiqilmoqda: dezinformatsiya, aldash va niqoblash usuli; sukunat; ayyor statistika; "namunaviy so'rovlar"; tushunchalarni almashtirish; ona tilini yo'q qilish; mubolag'a (pashshadan fil yasash); "umumiy fikr"ga taqlid qilish; hodisalar va jarayonlarga bilvosita bosim va boshqalar. Ayniqsa ijtimoiy tarmoqlarda axborot tarqatish juda oson bo'lib bormoqda. Biror jamiyatga biror axborotni singdirish uchun shu jamiyatdagi ommabop OAVlarni va ijtimoiy tarmoq sahifalarini yollash kifoya qilmoqda. Xorijiy so'zlar, iboralar, maqollar, qadriyatlar, turmush tarzi elementlari kundalik hayotga intruziv tarzda kiritilmoqdi, chet el tovarlari reklamasidan foydalaniladi, begona mezonlar va stereotiplar qo'llaniladi. Bu jarayonning ilhomlantiruvchilari, mijozlari yaxshi tushunib turibdiki, til va madaniyatni yo'q qilsangiz, millatni, xalqni o'ldirasiz. Bugungi kunda televidenieda rivojlanayotgan, ma'rifiy va intellektual dasturlarning yetishmasligi yoki mavjudlarini ham kerak auditoriyalarga yetib bormayotganligini aytish mumkin. Deyarli barcha dasturlar: sport, musiqa, adabiyot, san'at haqida O'zbekiston televideniyesida "

